Masharti ya mtu kulazimika kutoa Zaka

1. Uislamu

Haikubaliwi Zaka kwa kafiri, kwasababu Mwenyezi Mungu U hakubali matendo yake.

2. Kuwa huru (muungwana).

Haikubaliwi kwa mtumwa kutoa Zaka, kwasababu mali yake ni milki ya bwana wake.

3. Kumiliki Nisabu.(kiwangu)

Maana ya Nisabu.

Nisabu.

Ni kiwango maalumu cha mali ambacho kwamba kikifikiwa basi inalazimika mali hayo kutolewa Zaka.

Masharti ya Nisabu.

1. Iwe Nisabu ni ziada ya mahitaji ya dharura ambayo kwamba mtu hatosheki kwa kuyapata mahitaji hayo, kama chakula, mavazi na makazi, kwasababu Zaka ni wajibu kwa lengo la kuwaliwaza mafukara. Hivyo basi inatakiwa mwenye kutoa hiyo mali asiwe ni mtu muhitaji.

2. Iwe Nisabu inamilikiwa na mtu maalumu umiliki wa kiukamilifu, basi haiwajibiki Zaka kwa mali ambayo haimilikiwi na mtu maalumu, kwa mfano: mali iliyokusanywa kwa lengo la kujenga msikiti, au mali iliyowekwa wakfu kwa maslahi ya ummah, au mali iliyoko kwenye hazina za jumuia za mambo ya kheri.

4. Mali kupitiwa na Mwaka

Mwaka

Ni mwaka wa kiislamu) uliyokamilika.

Na hii ni kwamba ipite miezi kumi na mbili ya kalenda ya mtizamo wa mwezi hali ya kuwa Nisabu iko kwenye miliki ya mwenye mali. Na sharti hili ni peke yake kwa pesa (dhahabu na fedha), na mapato ya biashara, na wanyama wa mifugo. Ama mazao ya kilimo na matunda, na madini, hazina iliyozikwa ardhini sio sharti kwa vitu hivi kupitiwa na mwaka.

https://www.al-feqh.com/sw/zaaka-hukumu-yake-na-masharti-yake